

**JAMHUURIYADDA SOMALILAND** **REPUBLIC OF SOMALILAND**

**MAXKAMADDA GOBOLKA M-JEEX/ REGIONAL COURT M-JEEX**

**Xafiiska Garsooraha-09**

**MGH/DDL/1055/ 2021** **03/02/2022**

Dhibanayaal:

1. C/fataax Siciid Muuse
2. Aamina Cismaan Ducaale
3. Cilmi Daahir Bulaale
4. Rooda Muxumed Cabdi
5. Maxamed Jaamac Iimaan,Oo uu matalayo Xafiiska xeer-ilaalinta gobalka M/jeex K/X/Xeer Ilaaliyaha Guud {Farxaan Mire Cismaan}

Eedaysane: **C/maalik Muuse Coldoon Ina Faadumo Rooble D/40 Jir Ah.**

Qareen: Jamaal Xuseen Axmed Hargeisa

Kaas Oo Ku Eedaysan **Qod: 328, 215, 219, 269, 452 XCG.**

# Xaqiiqda Dacwada "Facts of The Case"

Maxkamadda Gobolka M/Jeex Hargaysa Waxay U Fadhisatay Dhagaysiga Dacwadan Fadhiyada Ku Kala Taariikhaysan, **27/10/2021,05/12/2021,12/12/2021,16/12/2021,20/01/2022,03/02/2022** Dacwada Ciqaabta Ah Ee Sumadiisu Tahay **MGH/DDL/1055/2021**, Kuna Eedaysanyahay Eedaysanaha Sare Ku Xusan Waxaana Fadhiga Dacwada Hogaaminaaya **Garsoore Xasan Axmed Maxamed Oo Uu Kaalinayo Kaaliye C/raxmaan Cali Cabdi**,Ugu Horayn Maxkamaddu Waxay U Akhriday Eedaysanaysanaha Maxkamadda Hor Faadhiya Xaashida Eeda Ee Sumadeedu Tahay XIG/H/1232/2021,Kuna Taariikhaysan 12/10/2021,Maxkamaddana Soo Galay Isla Maalintaa.

Hadaba Maxkamaddu Markay U Akhriday Eedaysanaha Xaashida Eeda Ee Sare Ku Xusan Si Waafaqsan Qodobka **103 X.H.C**, Waxa Uu Jawaabay Sidan:

Eeda 1aad:- Ma Qabo
Eeda 2aad:- Ma Qabo
Eeda 3aad:- Ma Qabo
Eeda 4aad:- Ma Qabo
Eeda 5aad:- Ma Qabo.

**Weedha furitaanka Xafiiska Xeer-ilaalinta:**

Aniga oo cuskanaya Sida waafaqsan Qod:-114 XHC waxaan Maxkamadda u soo jeedinyaa kalmada furitaanka,Eedaysanuhu waxa uu si badheedh u faafiyey qoraalo iyo video been abuur ah, oo uu kaga hadlaayo schoolka abaarso iyo jamacada barwaaqo Iyada oo uu kaga hadlaayo in ardayda laga shubo waxay caqiido Ahaan aaminsanyihiin laguna shubo si ay u soo saaraan dad magac iyo midabkaba inagala mid ah,arintaas oo ah in dadkaa loo dhigo wax ka duwan dhaqankeena waxa kale oo uu sheegay dad isku jinsi ah taasina ma jirto waxa kale oo uu sheegay in aan wali la xoroobin taasi oo ka hor imanaysa Qaranimada,waxa kale oo uu sheegay oo uu yidhi gole illahay illahaynimadiisa ku haysta.
Waxaanu haynaa cadaymo dhamaystiran video iyo qoraalo iyo Maragyo dhamaan cadaynayaan waxaa uu sheegayo in aanay waxba ka jirin.
Waxaan Maxkamadda ka codsanayaa in lanoo dhagaysto maragyada sida waafaqsan Qod:-110,114 XHC.

Intaa ka dib Maxkamadu waxay u gudubtay marxalada dhagaysiga Maragyada Xafiiska xeer-ilaalinta waxana ay Maxkamadda hor keeneen maragyadan soo socda:

**Maraga 1aad Ee Xafiiska Xeer-Ilaalinta**
**C/fataax Siciid Muuse Ina Hodan Muxumed D/48 Jir Ah**

Shaqadiisa waxa uu sheegay inuu Yahay Shaqaale Diimeed, Dhaar ka dib waxa uu furay:

C/maalig muuse coldoon,iskuulada siiba iskuulka abaarso oo aan anigu ka socdo waxa uu weerarkiisa bilaabay sanadku markuu ahaa 2018 xiligaa waxaa jirtay abaalmarin uu c/maalik ku guulaystay oo ay bixiso ururka la yidhaa { isa} oo la siiyo dadka noloshooda wax ka bedelay ee horumarka gaadhay, sanadkii ku xigay ayaa waxa u tartamay C/maalik iyo arday ka mid ah ardayda ka baxay iskuulka oo lagu magacaabo mubaarik ayey C/maalik ku wada tartameen sanadkaa waxa ku guulaystay ardaygaa iskuulka kasoo baxay, c/maalik waxa uu bilaabay sanadkaa weerar iskuulka ah markii ardaygaasi ka guulaystay isaga oo aan waligii iskuulka arag iman, isaga oo iskuulka ka sheegay waxyaabo aan jirin isaga oo sheegay in ardayda iskuulka lagu baro waxyaabo dhaqan xumo ah, C/maalig sidaa si la mid ah waxa uu ka dabo tagay ardaydii iskuulka ka baxday ee dibeda tagay isaga oo ka been sheegay jaamacadaha ay dhiganayeen iyo waxa ay baranayeen oo yidhi wax aanay baranayn ayaa la baraa tusaale waxaan usoo qaadanayaa oo tusaale inoogu filan laba arday oo inan iyo inan ah oo magacyadoodu kala yihiin sakariye siciid muuse oo aniga walaalkay ah iyo sahra cabdi xasan waxay dhiganayeen jaamacad la yidhaa holy cross oo ku

taal dalka maraykanka jaamacadu waxay page-keeda soo dhigtay labadaa arday sawiradooda iyo qoraal dheer oo ay kaga hadlayaan labadaa arday iyo taariikh nololeedkooda waayahooda waxbarasho iyo jaamacada markay yimaadeen waxa ay barteen warbixintaasi way dheereeyd waxan ku soo koobnay in labadaa arday ay barteen ,inankuna uu bartay **mathematics** inantuna ay baratay **puplic-relation** qoraalkaas ay jamaacadu qortay waxay ciwaan uga dhigtay si cajiib ah ayay wax u barteen wixii ay barteena waxay ku celin doonaan wadankooda c/maalik wuxuu soo qaatay sawiradii labada arday iyo Qoraal ah ardaydaasi waxay ku jiraan mucatabka barakaysan oo mucatabkii barakaysnaa ayay halkan Kusoo celinayaan Isaga oo aan Ogalaansho ka haysan ayuu sawirada soo qaatay arintaas waxa ka Dhashay in ilaa maanta labada arday sawiradooda la qaadaa dhigayo oo la Leeyahay qoraaladii hebel iyo gaalkii hebel arintaas waxba kama jiraan waa dad diintooda ku adag oo Aanay waxba ka jirin inuu iimaankoodu sii kaco maahee aanay waxba iska bedelayn markay xagaa tageen, markii ugu dambaysay wuxuu C/maalik sheegay in ardayda wax ka barata Abaarso iyo Barwaaqo ay Yihiin qaar laga shubay wixii ay aaminsanaayeen caqiido Ahaan oo lagu shubay wixii ay aaminsanaayeen nimankaa iskuulka haystaa,wuxuu sheegay in goobahaa lagu baro dhaqamo Labku Labka u hungurooda iyo dhadiga dhadiga u hungurooda arintaasi waxay Keentay dhibaato aanu ka nahay Dhibane arintaas ayaa wadanka gudihiisa iyo anagaba dhibaato ayey nagu Keentay Iyada Waxaana sabab u ah C/maalik Muuse Coldoon ,waxa uu c/maalik sumacad daro ku sameeyey waalid kor u dhaafay 400 oo uu samacad dil ku sameeyey Waxaan Maxkamadda ka Codsanayaa in Sharciga lanoo mariyo

**<u>Su'aalaha Xafiiska Xeer Ilaalinta</u>**

S/j: waxaan ka mid ahay walidiinta

S/j: gudida waalidiinta ayaan ka mid ahay waxaanan u qabilsanahay arimaha diinta iyo dhaqanka

S/j: waxaan ka war hayeey arimaha diinta ilaa 2010 ilaa manta ilaa maanta maan arga hal wax oo diinta ka hor imanay

S/j: Ma jirto ardayda wax loo Keenay oo ah dadka isku jinsiga ah

S/j: ma jirto wax dhaqankaa faafiya oo loo Keenay

S/j: arintaasi ma jirto ee iskuulka waxaa lagu dhigaa waxa iskuulada lagu dhigo diinta ayaanan xooga saarnaa

S/j: macalinka iskuulka imanaya waxa laga saxeexaa code of conduct ah inaanu ku faafin ardayda waxa uu aaminsanyahay

S/j: 2009 ilaa imika waxba iskamay bedelin iskuulka

S/j: suuqa waxaanan u mari karin anaga iyo ardayda suuqa ayaa nalaga dacaayadeeyaa, waxa kale oo soo kordhay inuu kordhay kharashkii amniga iskuulka oo ciidan dheeraad ah la Keenay iyo inay iskuulka inay lasoo xidhidheen dad aan u malaynayno argagixiso.

**Su'aaalaha Qareenka Eedaysanaha**

S/j: waxa ku jiray maalintii hore Maragyada oo waxa La i yidhi fadhiga ayaad fadhiday waana layga Diiday maragaa

S/j: 2018 ayuu soo Dhigay sawirada markii ugu horaysay ilaa imikana waala soo dhigaa

S/j: wuxuu yidhi labka labka u hungurooda iyo dhadiga dhadiga u hungurooda ayaa la Keenay

S/j: waxaanan ka marag farayaa inuu sheegay in iskuulka lagu dhigo isku jinsiga isku hungurooda

S/j: anigu maan odhan oo muu sheegin inay macalimiinta ka mid Yihiin

S/j: ma jiro arday u gaar ah oo uu calaamadiyey

S/j: boodhka iskuulka kama mid ihi ee waalidka ayaan ka mid ahay

S/j: jaamacada waxa la yidhaahdaa Holly Cross

S/j: macnaheedu waa mucatabka barakaysan.

**Su'aalaha Maxkamadda**

S/j: labadaba Dhibane ayaan ka ahay mid waalidiinta ayaan kala mid ahay,midna suuqa ayaan mari kari la'ahay

S/j: marna sawirka walaalkay iyo inanta ee uu soo Dhigay ee uu Ogalaansho la'aanta Kusoo Dhigay.

**Maraga 2aad Ee Xafiiska Xeer-ilaalinta**

**Cilmi Daahir Bulaale Ina Cibaado Buraale D/64 Jir ah,dhaar ka dib waxa uu furay sidan:**

Anigu Waxaan ahay qof injineer ah oo wax dhisa 2013 horaanteedii ayaa tartan loo galay in wax laga dhiso iskuulka anigaa ku guulaystay inaan meeshaa qayb ka mid ah dhiso ka dib markii aan shaqadii bilaabay ee aan laba sano wax ka dhisayey meeshaa ayaan inankaygii qoray iskuulkaa,Markaan qoray ee uu sidaa ku dhiganayey iskuulka ayaa waxyaabahaa faraha badan ee laga sheegayo iskuulka ee aanan ku arag aan maqlay,naftayda Waxaan ka jececelahay nafta caruurtayda waan ku aaminay iskuulka iskuulka markii dacaayado badani soo baxeen ee ninkaa Coldoon soo Dhigay Khasaare badan ayaa nagasoo gaadhay sawirka ilmahaygana waala soo dhigaa cidkale iska daaye ilaa xaaskaygii ayaan isku qabsanay Meesha waxaa lagaga sheekaynayo caruurta ka saar Waxaan leenahay arintaa wax halaga qabo.

**Su'aalaha xeer ilaalinta**

S/j. waxa baraha bulshada sawirkiisa lasoo dhigey bulaale cilmi

S/j. sawirkaas waxan lagu lifaaqey Qoomu-luud

S/j. waxa iskuulka ii dhigta laba qof

S/j. caruurtayda wax dhaqan xumo ah kumaan arag anigu

S/j. caruurtayda ayaa salaada subax ii kiciya
S/j. haa iskuulka waxan dhisay shan galaas
S/j. Iskuulka wax dhaqan xumo ah kumaan arag anigu
S/j. Iskuulka qaybta ugu badan aniga ayaa dhisey
S/j. hablaha iyo inamada waxa u dhaxeeya 6 mitir
S/j. waxan baraha bulshad la soo dhigey waa been
S/j. iskuulka waxa uu u gayestay sumac xumo, aan kumika ku hadli karin anigu
S/j. wax dhaqan xumo ah laguma sameeyo abaarso.
S/j. haa macalimiinta waa ay leeyihiin soomaali

**<u>Su'aalaha qareenka eedeysanaha</u>**

S/j. anigu been ayaan ku hayaa isaga
S/j. waxba kamaan dhigin iskuulkaas
S/j. sawirada la sheegayo anigu maan arag
S/j. maya anigu ma xusuusto maalintii lasoo xidhey
S/j. waxa la xidhey sanadkii 2021 dhexdiisii
S/j. waxa kaliya oo lasoo dhigey waa sawiro kaliya uun
S/j. Inaankeyga waa uu la galaa sawirada macalimiintiisa
S/j. Ardeyda oo dhami waa ay wada galaan sawirada inaankeyguna kuwaas ayuu ku jiraa
S/j. sawirada si gaar ah looma sawirin.
S/j. sawirada waa ay la galeen waan arkaayey anigu.

**Maraga 3aad Ee Xafiiska-Ilaalinta:**

**Aamina Cisamaan Ducaale Ina jinwo Xirsi 50 jir ah dhaar ka dib waxa ay furtay:**

Anigu Waxaan ahay hooyo Somalilander ah 8 caruur ah leh Waxaan ahay Dhibane waalid caruurtaydu dhigtaan aniga oo ku hadlaaya afka schoolka abaarso waxaan ka cabanayaa ka waalid ahaan waxa ka mid ah cabsahdayda canbaaraynta sida dhaqanka diinta iyo dadnimada,waa mar 2 labaadkiii aan marag noqday Coldoon baana igu kalifay,mar hore dhibaato ayuu samayeeey,waxaan aan isku hor fadhinaa waa dhibaatadii oo sii socota pageka Coldoon dhibaatadaa ka dhalatay waxay saamayn wayn ku yeelatay bulshada waxaanan maqlay in coldoon yahay aqoon yahan bartay xirfada Jornalism'ka qofka warbaahinta ka shaqeeyaa waa inuu goobtaas joog ahaadaa ama hubsadaa warkaas taasina may dhicin dhibaataduna waa meel aanad tagin oo aanad waxba ka ogayn inaad aad wax ka sheegto anagu ka abaarso ahaan waxaanu aragnaa tacadi lagu sameeyey caruurtayadii iyo school'ka ilaa dhawir sanno uu dabo socday school'ka Coldoon waa markii 2aad ee la soo xidhay caruurta uu caayaayo waxa dhalay dad,waliba diinta laga saaray walidkoodna la caayey,coldoon waxa uu nagu caayayo waa wax laga xishoodo ma odhan karo,waxaan rabaa

madaama wadanka dawladi ka jirto cadaalada hanaloo mariyo dadkii uu caayayey ha helaan cadaalad sida aabayaashii iyo hooyooyinkii

**Su'aalaha Xafiiska Xeer-ilaalinta**

S/j: waxa uu sheegay dad is-isticmaalay iyo qaar diinta ka baxay
S/j: maan arag wax ka baxsan dhaqanka islaamka
S/j: may ma jirto
S/j: caruurtii ayaa dib noo waydiisay waxa uu soo galiyey baraha bulshada
S/j: ma arag meel caruur qaawani joogto

**Su'aalaha Qareenka Eedaysanaha**

S/j: waan akhriyey waxa uu soo dhigay
S/j: imika ahaan ma xasuusto
S/j: in laydhka loo bakhtiiyey habalaha ardayda ah iyo macalimiinta cadaanka ah
S/j: 2 daba waa ka hor iyo ka dib
S/j: anigu ka gudi ahaan wakhtigaan doono ayaan tagaa
S/j: ma jirto taasi ,haa waaan ka hayaa mint mint
S/j: nin baa shaqo u imaaday soona booqday school'ka
S/j: haa wuu tagay school'ka ninkaas cadaanka ahi
S/j: haa waan akhriyey qoraalka diinta lagala badaalayo
S/j: waxaanu yidhi caruurtaas oo Cristan laga dhigay oo joogta nourth america laba ardayna ahaayeen
S/j: ma garanaayo jaamacada magaceeda imika.

**Maraga 4aad Ee Xafiiska Xeer-ilaalinta**

**Maxamed Jaamac Iimaan Ina Aamina Sulub 46jir dhaar ka dib:**

Waxaan dhibane ka nahay wax aan jirin oo soo noqnoqday hadaan ognahay taasi in ay inyar uun jirto ciilba maanu qabneen,school'ka waxa lagu hayaa Chemistary iyo biology tayo leh waxa ku yaal masaajid 5'ta saladood lagu tukado jamac bay ardaydu ku tukadaan ardayda ugu yar yar waa fasalka 8'aad tusaale 2 laba inan baa ii dhigta quraanka ayey dhameeyeen madaxwaynaha ayaa shaahaado sharaf gudoonsiiyey waxaanan garanayaa cida asaastay iyo sababta, 2 laba macalin oo ajaanib ah oo arday muslim ah dhextimaaday, hadafkaygu waa arday muslim ah macalimiintu waa ilaa dhawr iyo toban carab iyo soomaamli bay is kugu jirtaan waxa uu coldoon sheegay in meeshaa waxba ka jirin dadkeena ay hadal hayaan waxaanan is haysanaa walaaladay iyo walidkay oo leh caruurta ka soo saar School'ka,waxaan is waydiinay Coldoon sababta u sidan u samaynaayo waxaanan is odhanay wuxuu doonayaa in uu baabi'iyo meeshaas,caruurta niyadoodu sidii hore maaha waayo tashuush baa lagu furay dawladuna hanaga qabato dulmigaas

## Su,aalaha Xafiska Xeer Ilaalinta

S/J: nin cadaan oo schoolka soo booqday ayuu page'kiisa soo dhigay taas baa dhibaatada keentay

S/J: may ma maqal wax dhaqan xumo ah

S/J: malin baa la yidhi qofba meshuu ku wanaagsanyahay haloo sameeyo taasna walidka ayaa diiday

S/J: cabashada bulshada ayaa ugu daranba

## Su'aalaha Qareenka Eedaysanaha

S/J: taas ma hayo

S/J: may aqoon uma lihi

S/J: haa wuu la kulmay ardayda

S/J: may markaa kama mid ahayn caruurtaydu

S/J: Marna ma maqal wax dhaqan xumo ah

S/J: waa qiyaastayda taasi waana mid malawaal ah

S/J: Taasi mala-awaal maaha

S/J: Taas gabadh mooyi wax kale ma arag.

**Maraga 5aad Ee Xafiiska Xeer-ilaalinta**
**Rooda Muxumed Cabdi Ina Hibo Cilmi 42jir Dhaar ka dib waxa uu furay**:

Waxaan ogahay waxa bulshadu wada ogtahay ee page'ka uu soo dhigay kana hadlaysa ardayda dhigata schoo'ka waxaanu ku tuntay karaamadii iyo sharaftii ardayda Coldoon waxaa uu sheegay arday muqaal ahaan inala mid ah lakiin Diin kale haysta waxa kale oo uu sheegay in caruurtu tahay Qoomu-luud waxa uu caadaystay inuu maalin walba ardayda schoolka Abaarso wax ka sheego aan jirin,waligii isaga oo aan tagin school'ka ayuu soo dhigtay sawirO meelo kale uu ka keenay waxa uu soo xigtay arday ciyaaraysa xadhig kabood oo school'ka ahayn lakiin ahayn meel uu ka keenayna aan la garanayn Coldoon Diinta difaac ayuu yidhaa lakiin maalin walba Diinta ayuu meel kaga dhacaa waxaanu yidhaa markasta gaalo ayaa waxka dhigta,meel walba way joogtaa gaaladu waxna way dhigtaa aqoon baa laga kordhistaa gaalada,diinteena ayaaan banaysay taas haduu cadayn hayo ha keeno hadii kale sharciga hala mariyo.

## Su'aalaha Xafiiska Xeer ilaalinta

S/j: iyada oo qoraal ah ayaan arkay

S/j: wax ka mid ah in muqaal ahan ay inala siman yihiin

S/j: may ma aaminsani

S/J: waxaan ahay gudida school'ka dhaqan xumo maan arag

S/J: ninka uu sheegay waa wariye barnaamij 30 minit ah ayuu soo daayaa

## Su'aalaha Qareenka Eedaysanaha

S/j: shaqaalaha jamacada Hargeisa ayaan ahay
S/j: qayb waan dhagaystay afkiisa ayaan ka maqalay
S/j: waxa uu yidhi way isku dhex jiraan inamo iyo hablo iyo inay diinta ka baxeen
S/j: xadhiga xadhigii ka horeeyey bay ahayd
S/j: caruurta xagaa joogta muqaal ahaan way noo eegtahay lakiin diin ahaan inla mid maha
S/j: waxa uu yidhi caruurtaasi waa Qoomu-luud
S/j: hadalkiisa waxa ka mid ahaa in la baro dadka isku jinsiga ah
S/j: ma xasuusan karo wakhtigaas
S/j: hadal uu madaxwaynuhu ka dabo jeediyey bay ahayd malintu tagay school'ka
S/j: haa waan hubaa in uu hadalku sidaa ahaa
S/j: Abaarso Ayaan matalayaa
S/j: Inantayda ayaa ka mid ah
S/j: ma jiro maan arag
S/j: ardaydii baxday oo dhan waan garanayaa
S/j: ilaa 300 oo arday way ku dhawdahay.

**Maraga 6aad Ee Xafiiska Xeer-ilaalinta**
**Farxiya C/Laahi Xuseen Ina Aamina Axmed L/21 Jir ah,dhaar Ka Dib Waxa ay Furtey.**

Anigu waxan abaarso dhigaanayey waa 6 sano markaan ka baxay waan ku noqdey wax xumaan ah kamaan arag macalimiinteyda waxa ay iweydiiyeen maxay diintiinu diimaha kale uga duwan tahay, sidaa waxa igu yidhi macalimineyda waxan ugu jawabey waa iid iidaha kale ka duwan oo muslinta kale uga duwan, sidoo kale waxa baraha bulshada la soo dhigey suuliga habluhu ma kala xidhna, waxa ay sheeg dadku waa been, waxa kale oo beeninay in ay tahay dhakhatarka ka shaqeeya aragtey oo isku Class aa nahay oo aan Family'nahay,timaha wax qaawiya ma jirto meesha waxa dhigta dad aan isku family'nahay dadka meeshaa joogaa waxan isku raaci jirney 10:00 maalinmo fasax waxa lana siiya fasaxyada kale ee iskuladu ay leeyihiin iyo iidaha iyo ramadaanta, ramadaanta waxa naloo dhigi jirey Quraanka, xitaa waxa naloo dhigaa Tarbiyada qofka diinta doonaya waxa uu bixiyaa lacag inta meesha joogana waxa wada hadli kara wixii walaalo ah ayaa wadda hadli kara uun.

**<u>Su'aalaha xafiiska xeer-ilaalinta</u>**

S/j: haa 6 sano ayaan dhiganaayey anigu
S/j: waxaan ka shaqeeyaa jaamacad

S/j: Ilaa waxan ka shaqeynayaay bishii 9aad ee sanadkii 2020
S/j. halkaa wax dhaqan xumo ahi kama jirto
S/j. meesha waxa nala dhigta qaar hindiya oo asturan
S/j: Wax dhaqan xumo ah lagama ogala meesha
S/j. wax dhaqan xumo ah lanama baro anaga
S/j. Dr lanooma keeno.
S/j. Waxa uu soo dhigey Social Media'ha waxa la sameeyaa wax dhaqan xumo ah
S/j: waxa la soo dhigey waxba kama jiraan weeye
S/j. haa waa ay kala duwan yihiin suliyada hablaha iyo ka inamada.

**Su'aalaha Qareenka Eedeysanaha.**

S/j: Magacayga waxa la idhahdaa Farxiya C/laahi Xuseen
S/j. iskuulka waxaan galey 2013
S/j. iskuulka waxan ka bilawday galaaska 7aad
S/j. waxa lagu dhameystaa ilaa form four
S/j. waxan ka shaqeeyaa jaamacad
S/j. anigu jaamacad maan galin
S/j. Barwaaqo waxan ka shaqeynaayey ilaa bishii 9aad ee sanadkii 2020.
S/j. Jaamacada waxaan ka qabta diiwaanhaya ama ragistaration'ka.
S/j. waxan ka shaqeeyaa qaybta dhaqaalaha
S/j. suliga hablaha iyo ka inamadu waa kala ogooni.
S/j: waxa isla kulma oo kaliya laba qof oo isku family ah
S/j. haa jaamacad ayey leedahay
S/j. waxa loo sheegaa in aan la wada hadli karin.
S/j. inamada iyo habluhu isku maado ayey dhigtaan
S/j. haa sanadadii ugu dambeysay ayaa la kala saarey hablaha iyo inamada
S/j. haa waa ay leedahay meel lagu ciyaaro baaskid boolka
S/j. anigu shahid maan ahayn in ay wada ciyaaran hablo iyo inamo
S/j. aniga man arag meel ay kuwad ciyaarayan.
S/j. mayee maan arag waxa la faafiyey oo ay wada ciyaarayaan
S/j. baraha bulshada carabka waa lawada taagaa
S/j. fasaxa sawirada waa lawada gala dee
S/j. calaamadaasi waa mid casri ah
S/j. haa waan arkey carabkaa la taagayo
S/j. haa waan arkey astaantaas carabka la taagayo
S/j. carabkaas waxa taagayey ardeyda jaamacada dhigata
S/j. astaanta waxa sameeya ardeyda jaamacadda Abaarso, mana yaqaan waxaas

S/j. halkaad ku aragtey dirica lagu ciyaarayo basketball
S/j. waxan ku ciyaarnaa waa shaadh iyo surwaal
S/j. sawiro waan iska qaadna markaas
S/j. qaar ayaa iska qaada sawirada
S/j. waxaan ku ciyaarna shaadh iyo surwaal
S/j. Inamadu gooni ayey u ciyaaran, habluhuna gooni ayey u ciyaaraan
S/j. Haa diinta su'aalo ayaa nalaga weydiiyay
S/j. xitaa luuqada carabiga sideeda kuma wada hadlikaro
S/j. waxa lanoo dhigaa 6 Course ilaa 7
S/j. waa waa naloo dhigaa Quraanka
S/j. haa lacag waa la bixiyaa marka quraanka la dhiganaayo
S/j. tarbiyadu manhajka iskuulka ayey ku jirtaa
S/j. Quraanku waa uu ka duwan yahay
S/j. Tarbiyadu waxa ay ku baxdaa somali.
S/j. manhajka waxa lagu diyaariyey Somaliland
S/j. suliyaasha kama duwan shuliyaasha kale
S/j. haa waa ay jiraan qaar qurbaha tagey
S/j. waxa la dhahaa jamacadaas Harvard University
S/j. mayee jaamacad waxaas lagama yaqaano
S/j. haa sawirada waa ay iska qaadan habluhu.
S/j. hablaha tagey dalka America in ay wax xun sameeyan lagama soo sheegin.

**Maraga 7aad Ee Xafiiska Xeer-Ilaalinta**
**Najma Axmed Maxamed ina Nuura Siciiid D/20 jir ah,dhaar ka dib waxa ay furtey:**

Waxan anigu dhiganaayey meesha 6 sano waxan ka baxay Sanadkii 2021, ee la soo dhaafey hablo iyo inamo lama baro wax dhaqan xumo ahna ma jirto, waxaas jaamacadana laguma sameeyo, dumarkuna waxaas ma sameeyaan, qof kasta oo jaamacada dhigtaa waa wada walaalo, jaamacada waxaan kuwada joogna macaliimiin iyo hablo iyo inamo mana sameeyaan wax diinta kasoo horjeeda, wax diinta ka baxayna ma jirto, wax diinta ka soo horjeeda cidna ma sameyso.

**Su'aalaha xafiiska xeer-ilaalinta**

S/j. haa 6 sano ayaan dhiganaayey meesha
S/j. haa jaamacad ayaan ka shaqeeyaa anigu
S/j. haa waxan ka shaqeynayey ilaa sadkii hore
S/j. haa macalimiin ajnabiya waa ay jiraan
S/j. haa jaamacada sharci ayaa u yaala

S/j. waxa lanoo dhigaa diin iyo tarbiyad iyo soomaali
S/j. cid nagala hadasha oo tidhahada dhaqanka badala ma jirto
S/j. suulliga hablaha iyo ka inamadu waa kala gooni
S/j. haa inamada iyo habluhu waa ay sii kala jeedan
S/j. dharka aan xidhanahay cid lagala hadlaa ma jirto
S/j. qof walba waxa uu sameynayo waa laga war hayaa
S/j. cid dhaqan xumo sameynaysaa meesha kuma jirto
S/j. iskuulka waxa dhaqan xumo ah laguma sameeyo

## Su'aalaha Qareenka Eedeysanaha

S/j. aniga magacayga waxa la dhahaa najma
S/j. waxan dhigan jirey Abaarso 2015
S/j. iskuulka waxan ka bilaabey
S/j. asal ahaanta waa la jilbaabta mesha
S/j. ismaaciil waxa uu noo dhigaa tarbiyad
S/j. haa Qur'aanka waa lanoo dhigaa
S/j. haa waan isku fiicanahay carabiga
S/j. haa carabiga waxa dhigta 14 qof oo isku dhex jir ah
S/j. macalinka tarbiyada waanalaga bedelay oo macalin bana helay
S/j. haa waa ay kuwada hadli karaan carbiga
S/j. Abaarso qeybta habluhu waa gooni
S/j. Abaarso qeybta inamaduna waa gooni
S/j. hablaha iyo inamaduna waa kala suuli waney kala duwan yihiin
S/j. haa waxa meesha noogu taala meel kubada lagu ciyaaro
S/j. aaa waa gooni meel ay ku ciyaaran habluhu
S/j. haa waa gooni meesha ay ku ciyaaraan inamadu
S/j. xitaa alaankaa islama hadlaan ardeydu
S/j. Imtaxaanka waa laga qaad gabdhaha
S/j. cid kasta waa ay iska waay la siiya jamacad waan ay dhigan kartaa
S/j. badanka waxa laga qaad waa imtixaan uun
S/j. haa sidaa aan sheegey ayaa la isku qoraa meesha
S/j. xiliga la qaadanaayo ardeyda, waxa massages u dirta talesomta
S/j. anigu lamaan kulmin waxaad aad sheegeysid
S/j. waxa ay iskula hadlayaan dibEda
S/j. Quraanka waa lanoo dhigaa
S/j. Markan doonayo inaan qurnka in la iidhigo waxan la soo hadlaayaa walidkeyga
S/j. Hablaha waxa ay quraanka loo dhigaa waa casarkii
S/j. Wax aan kaga cabano ma garaneyno coldoon.

**Maraga 8aad Khadar Cali Jaamac Ina Maryan X.Yuusuf D/45 jir ah Degan Degmada 26 june shaqada gacacsade dhaar ka dib waxa uu furay:-**

Anigu waxaan ka socdaa Jaamacada Barwaaqo inan baa ii dhigta 3 sano,inantaas ii dhigta waxa xumaan ama dhaqan xumo ah xaga diinta kumaan arag waxan uu yidhi eedaysanuhu intaa uu sheegay midna kumaan arag school'ku masaajid buu leeyahay way soomaan hablo kaliya ayaana dhigta markay ciyaarayaan diracshiida iyo shalmad bay ku ciyaaraan ciidan baana ilaaliya gudaha iyo dibedaba

**<u>Su'aalaha Xafiiska Xeer Ilaalinta</u>**

S/j: Barwaaqo waa jaamacada

S/j: C/maalik baa faafiyey

S/j: Schoolka Hargeisa ayey ka soo baxaday

S/j: waxba maan odhan

**<u>Su'aalaha Maxkamadda</u>**

S/j: waa coldoon

S/j: baliga cas bay ku taalaa

S/j: Barwaaqo baadariyad buu ku sheegay hablaha ayaa xaga danbe iska mara.

**Marag 9aad Ee Xafiiska Xeer-ilaalinta:**

**Baadhaha Dacwada Ask Pol Number 3248 Muuse Saajin dhaar Ka Dib waxa uu furay:**

Taarikhadu markay ahayd 23/08/2021 waxa xurunta CID Lagu soo xidhay Eedaysanaha oo loo haysto dacwada kaas oo ka garnaqa dacwadiisa laga soo wareejiyay magaalada burco,kuna soo wareejisay Maxkamadda Gobolka baadhis ka dib waxa noo soo baxaday kaas oo lagu eedaynaayey danbiyada ku xusan xaashida Eeda waxaanan wax ka qornay 8 marag oo isugu jira walidiinta dugsiga Abaarso iyo jaamacada Barwaaqo kuwaas oo cadeeyey inaanay waxba ka jirin eedayamihii uu u oo jeediyey eedaysanuhu guud ahaan shabakada Abaarso iyo barwaaqo sidoo kale waxaan baadhista ku ogaaday in eedaysanuhu bishii 6 ilaa 12/08/2021 uu baraha bulshada si is-daba jooga ugu faahinaayey qoraalo iyo muqaalo buun buunin ah waxaan sal iyo raad lahayn oo uu ku Khalkhalgalinaayo madaxbanaanida iyo qaranimada JSL kuna canbaareeynaayo masuuliyiinta qaranka intii aan ku guda jirinay badhista waxa aan waxka qornay Eedaysanaha gaar ahaan muuqaalka waxaanu noo sheegay in uu isagu faafiyo muqaalkaas ka baadhe ahaan cadaynta jamacada ayaan waydiiyey laakiin waxa uu yidhi wakhtigeeda hala gaadho aniga ayaa wakhtigeeda cadaynayee ugu

danbayntii waxa baadhistayda iiga soo baxaday in eedaysanuhu galay danbigaa lagu soo eedaynaayo.

**Su'aalaha Xafiiska Xeer-ilaalinta**

S/J: in cirdiga caruurta meel lagaga dhacay baan cadayn karaa

S/j: may maan arag schoolka kale

S/j: Page'kiisa 22/06/021 ayuu ku qoray golaha wakiilada in uu ku biiray golaha ilaahnimada

S/j: 26/jun/2021 waxa uu soo dhigay qoraalku sheeg in aan wali la xoroobin kuna hoos jirno gumayste ka xoog badan wakhtigii Engiriiska

S/J: Vidio 8 minit buu soconayey waxyaabaha uu sheegay waxa ka mid ah in xarumaha waxbarashada ee school'ka Abaarso iyo jamacada Barwaaqo aanay ahayn waxa lagu faano iyo aamaano toona ee ay yihiin wax laga qajilo iyi in gobaas la keeno Bulshadii aduunka ugu guracnayd kuwaas oo ku kacay ama sameeyey dhaqamo Aadame iska daayoo aan xayawaanku samayn oo ah in labku labka u tago,dhediguna dhediga u tago.

S/j:- Waxa kale oo uu sheegay in jamaacada barwaaqo ay ka mid tahay shabkada lagu-faafiyo dhaqamo iyo afkaar guracan oo ay wadaan dad xarumahaas gacanta ku haya isla markaana ardayda goobahaas dhigta lagu shubaayo laguna shubaayo dadkaasi waxay aaminsan yihiin.si ay u soo saran dad iyaga la mid ah oo la fikir ah iyagan ka ag dhaw is ay ugu fushadaan mashaariicada iyo wax ay iyagu doonayaan *si ay u soo saaraan dad aynu ka simanahay midbka magac iyo dalka* lakiin maskax ahaan iyo qalbi ahaan inaga duwan oo xanbaarsan diinta iyo afkaarta dadkaas aminsanyihiin

S/J: may maan ogaan

**Su'aalaha Qareenka Eedaysanaha**

S/j: 19/08/2021 baa la xidhay

S/j: Markay warqadu isoo gaadhay wareejintu baa isagana habeenimadii la keenay

S/j: Waxa ku qoranaa sidaa

S/j: Waxa codsaday soo wareejinta Xeer-ilaaliyaha guud

S/j: waxaan filayaa ma sixi karo

S/j: waan waydiiyey waxaanu yidhi waxba ma qabo

S/j: waligay maan maqal

S/j: may ma maqal

S/j: wax la sheegayo waxba kama arag

S/j: wakhtigeed ayaan cadaynayaa buu yidh

S/j: iyada oo joogay ayaan u tagay joogin

S/j: may waxab kama garnaayo
S/j: may waxba kama garaanayo taarikhdaas
S/j: dadka oo sheegay waan arkay
S/j: may maan arag
S/j: maan sii baadh baadhin arintaas
S/j: may taas baadhis kuma helin

**su'aalaha maxkamadda**

S/j: guud ahaan waan waydiiyey qod lagu eedaynaayo.

**Fadhigan Maxkamadu waxay u gudubtay marxaladii difaacada Eedaysanaha si Waafaqsan Qod:116 XHC.**

**C/maalik Muuse Coldoon waxa uu isku difaacay dhaar nuxur ahaan sidan:**

Eedaha halkan la iigu soo jeediyey ayaan bilaabayaa inaan ka jawaabo
Marka ugu horaysa sida ay xeer-laalintu wax u sheegtay waa waxba kama jiraan, eeda maragyada ay keentay iyo muuqaalkuba waa wax aan is lahayn, laba arimood hadaan ku horeeyo eedaha sadexda ah ee ku saabsan jaamacada barwaaqo iyo dugsiga abaarso anigu waxaan si gaar ah uga hadlayey maamulka dugsiga Abaarso, kamaan hadlayn ardayda iyo waalidka,ma odhan ardaydu waa gaalo ama way gaaloobeen, mana odhan ardaydu waa khaniisiin ama way khaniisoobeen, se waxaan idhi laba arimood oo ugu muhiimsan ayaan ka idhi dugsiga abaarso oo kala ah:

1. in dugsigu keenay nin khaniis ah oo la isticmaalo oo la yidhaahdo Anderson Cooper oo maraykan ah, ninkaas oo ardayda dugsiga Abaarso lagu sii dhexdaayay xafladna loo qabtay, arinkaas oo aan u arkayay in uu yahay mid ardayda looga dhigayo tusaale wanaagsan, madaama oo xaflad lasoo qabanqaabiyey loo sameeyey, xafladaas oo ninkaasi kaga sheekaynayay taariikh nololeedkiisa iyo sida uu ku noqday wariye caan ah iyo sida uu halkaa uu kusoo gaadhay, ninka noocaas ahi sida aan hore u sheegay waa nin khaniis ah oo aan laga ogolayn dalal badan oo caalamka ah, waxaa intaa dheer falka uu ninkani sameeyaa ee uu lasoo banbaxay inuu Alle ku halaagay Qawmkii Nebi Luud, ciqaabta qoomkaasi Alle mariyeyna wuxuu ahaa ciqaabihii ugu adkaa ee uu Alle bini aadam mariyo, sheekadooduna Qur'aanka ayay ku xusan tahay, sidaa darteed sidee bay ku dhici kartaa in ubadkeena lagu sii dhexdaayo nin noocaas ah, waxay ahayd in lala xisaabtamo inuu ninkaasi iskuulka yimaado, hadalkayguna waxa uu ahaa keenis marageediina waanu haynaa waanu keeni doonaa.
2. Qodobka2aad ee aan ka idhi dugsiga Abaarso waa inaan idhi inay dan ka leeyihiin dhaqaalaha badan ee ay ku bixiyaan waxbarashada ubadkeena oo aanay bilaash u bixinayn, suuro gal maaha qof aan inala diin ahayn oo inaga dal duwan oo ka imanaya cidhifyada aduunka ayaa bilaa sabab u bixinaya suuro-gal maaha, waxaan u hadlayay ubadka danta laga leeyahay sidoo kale waxaan u hadlayay waalidiinta loo keenay inay marag iga dhan ah noqdaan, waxaan ka hadlayay badbaadada faca soo socda, labadaa

wanaag faris iyo xumaan reebis, waxaan kaga baxayaa ma odhan ardayda dugsiga dhigataa waa khaniisiin laga heli maayo hadalkayga, waxaan u gudbayaa eedaha kale e labada ah si kooban waxaan u sheega inaanayn cadayn ahayn qoraal sawiran ama screen-shot inaanu cadayn buuxda ahayn, sidaa darteed xeer ilaalinta iyo booliskaa isla socdaa ha keenaan cadayn dhamaystiran oo ah inaan anigu qoray waxa jira in screen-shot la samayn karo oo facebook aan jirin lagu samayn karo, waxa jira facebook-yo badan oo magacayga ku qoran, Xeer-ilaalinta iyo Booliska iswataa ha cadeeyaan Facebook-gaygu kuu yahay keebay u yaqaanaan kayga, waxay ku cadayn karaan uun inay keenaan Link-gaa screen-shot waa laga samayn karaa qofkasta, Xeer-ilaaliyaha Farxaan ayaa laga samayn karaa, Garsoore waxa la isoo xidhay 19/08/2021 eedahan lasoo qoray waa eedo marin habaabin ah xadhigaygani waa xadhig laba arimood ku qotoma:

3. waa xadhig siyaasi ah eedahana waa marin habaabin ee sababtii dhabta ahayd maaha Garsoore eeduhu waa shan, 3 abaarso ayay la xidhiidhaan oo hal arin oo ah ardaydii ayuu khaniisiin iyo gaalo ku sheegay waxayna ahayd inay ku koobnaadaan halkaa arin,waxay ahayd inay anoo dibeda jooga isoo dacweeyaan oo aan iska difaaco anoo banaanka jooga, laakiin inay iyagu banaanka joogaan cadaalad maaha, markii laysoo qabanayay wax waaran ah layma keenin, waxay ahayd maanta haday cadaaladi jirto in Maxkamada Gobolka Togdheer lay geeyo,may ahayn in Garsoore lay kaa keeno,markhaatiyada ay keentay Xeer-ilaalintu inta badan waxay ka hadlayeen dhacdooyin dhacay sanadihii 2018, 2019 oo hore laygu xukumay,waxa ka mid ah ninkaa la yidhaa C/fataax Siciid walaalkii oo ka mid ah ahaa arday loo qaaday maraykanka jaamacad lagu magacaabo sida uu sheegay Holy Cross wuxuu ku dacwoonayaa ninkaasi walaalkay ayuu C/maalik soo qaatay sawirka walaalkay oo ay jaamacadu baahisay waxana uu sawirkaa ku dul qoray c/maalik in ardaygaasi uu ka mid yahay ardaydii abaarso uuna dhigto jaamacad la yidhaahdo Holy Cross ama mucatabka muqadaska ah,waa dhab wuu jiraa qoraalka uu sheegay ninka la yidhaa C/fataax oo magaca uu sheegay uu yahay Holy Cross ayaan macnaha Somali u bedelay oo ah mucaatabka barakaysan kumanaan sheegin inuu walaalkii gaaloobay,waxa kale oo jirta arinka uu ku dacwoonayo ninkaasi in hore laygu xukumay,sidaa darteed maragyadii halkaa la keenay may keenin wax cadayn ah oo ku saabsan xadhigayga oo aan ahayn sheegashada,Nabigu Calayhi Salaatu Wa-Salaam waxa uu yidhi hadii dadka lagu siinayo sheegashadooda badhbaa sheegan lahaa dhiiga dadka,sheegtaha waxa laga rabaa cadayn, maragyada iyo xeer-ilaalintu waa hadal sheegasho bilaa cadayn ah,waxa ka mid ahaa maragyada nin Daahir la yidhaa oo ka mid ahaa maragyada inuu iga aflagaadeeyay warbaahinta wayna duubantahay, side bay suurto gal ku tahay inuu marag igu noqdo bishii 11aad, isagoo bishii 9aad iga aflagaadeeyay warbaahinta.

Maragyadu waxay sheegeen ubadkayaga ayaa lagu sheegay khaniisiin,ubadkooda waxay ku sheegeen dad qaangaadh ah side bay ku matali karaan dad ay ku sheegeen 20 jiro, waxaa u dheeraa dadka maragyada ah markay soo galaan xeer-ilaalintu noomay cadayn inay yihiin waalidiin, way soo galayeen magiciisa ayaa la waydiinayey wuu hadlayey,garsoore eedaha xafiiska xeer-ilaalintu igusoo eedaysay waxa ka mid ah inaan ceebayn iyo warar been abuur ah ka faafiyey shabakada abaarso maamulkii shabakada abaarsana may keenin, shabakada abaarso way caban kartaa xeer-ilaalintu may keenin warqad,waxa jirta in shabakada abaarso ay leedahay shakhsiyad qaanuuni ah,waxaan codsanayaa shabakada abaarso hadii ay iga cabanaysi in maxkamadda la keeno makhraatiyada halkaas ayaan u dhaafayaa.

Garsoore galabtii la isoo xidhayey waxaan facebookayga ku baahiyey oo ah qoraalkii ugu dambeeyay haweeyanay ka gudoomiye ah jaamacada barwaaqo oo la yidhaa “Joy Isse” oo laga horaysiiyo magaceeda {Postor} oo macnaheedu yahay baadariyad, warkaa waxaan ku sheegay in gabadhaas oo ah nayjeeriyaan ay gudoomiye ka tahay jaamacada barwaaqo waxa kale oo aan ku sheegay isla qoraalkaas inay tahay baadariyad.

Garsoore laba arimood dugsiga abaarso ama shabakada abaarso waxay ahayd in iyaga lagula xisaabtamo ee aan aniga la igula xisaabtamin labadaa arimood oo ah gabadhaa baadarida ah iyo ninkaa khaniiska ah, gabadhaas iyo ninkaasi waxay halis ku yihiin ubadkeena oo ah kuwaan u hadlayey oo aan u xidhanahay,markaan leeyahay dan bay inaga leeyihiin waa dhab oo wanaag inooma wadaan, aasaasaha dugsiga abaarso waxa uu yidhi waxa aan u sameeyay dugsiga inaan soo saaro hogaamiyayaashii bari haldoorkii bulshada oo dhinac kasta ka hogaaminayey bulshada oo ah labeentii bulshada inaan soo saaro,sidaa wuxuu ku sheegay waraysi aanu keeni doono, ta dambiga la iiga dhigayaa waxa weeye nin gaal ah sideebuu hogaamiye wanaagsan iigusooo saarayaa ayaan is waydiiyey? Waa maya garsoore ilaahay ayaan la hortagayaa, ilaahay waxa uu yidhi “ ma jeclaysanayaan kuwii gaaloobay oo ah ehlu kitaabka iyo mushrikiintu ma jeclaysanayaan inuu khayr idinkusoo dago”. Alle waxa uu yidhi sidoo kale “inaanay yuhuud iyo kiristaanku marna aanay raali kaa noqonayn ilaa waxay doonayaan aad qaadato”. Waxa kale oo uu alle yidhi “ kama suulayaan inay idin la dagaalamaan ilaa ay idinka weeciyaan diintiina”. Sidoo kale alle waxa uu ku yidhi suuratu cimraan “kuwii I rumeeyoow hadii aad maqashaan oo aad dhagaysataan oo aad u hogaansantaan koox ka mid ah kuwa kitaabka la siiyey yuhuuda iyo kiristaanku waxay idinka dhigayaan kaafiriim ama gaalo”. Sidoo kale ilaaahay wuxuu yidhi isgagoo ka hadlaya gaalda wuxuu yidhi “mu’muniinta waydinkaas oo aad jeceshihiin oo aanay idin jeclayn”, waxaan kusoo gabogabaynayaa aayadan “ ilaahay wuuxu inoo sheegayaa

hadii aad wanaag heshaan mu'mineeyay gaalku wuu idinka xumaanayaa, hadii ay dhib idinku dhacdana way ku farxayaan.
Aayaadkaa waxaan u cuskanayaa in gaalka aan ku sheegay inaanu danteena wadin ee uu ujeedo kale leeyahay oo aanu wanaag inoo wadin, ilaahay ayaa inoo sheegay sinaba suurogal umay ahayn inuu yidhaahdo dad ayaan idiin soo saarayaa, waxaan kusoo gabagabaynayaa garsoore waxaan xidhanahay boqol iyo dhawr iyo labaatan maalmood awoodii dawlada ayaa laygusoo xidhay, umadihii hore waxaa lagu halaagay dulmi,mudadaa ayaan xidhanahay dulmi ayaanan ku xidhanahay ilaahayna dulmiga wuu xarimay umadihii horena wuu ku haligay, ilaahay wuxuu yidhi "dulmiga dushayda ayaan ka xarimay oo dadkana waan ka xaaraantinimeeyay ee hays dulmina, alle adoomaha dulmi lama rabo sidoo kale allle waxa uu yidhi" markuu arko cid wax dulminaysa inay qabashadiisu tahay mid xanuun daran" markii ilaahay yidhi aayadaa waxa uu nabigu ka daba yidhi "ilaahay daalinka wuu u seeto dheereeyaa jeer uu qabtana masii daayo". Waxaan kusoo gabogabaynayaa Aayadan Suuratu Ibraahim ilaahay wuxuu ku yidhi "ha u malaynina oo ha u malaynina
Inuu alle ka mooganyahay waxay dulmi falayaashu samaynayaan, maalinbuu xisaabtooda dib u dhigayaa maalinta aan indhaha la libiqsaneyn" garsoore dulmiga noocaas ah arimaha ay xeer-ilaalintu xadhigayga ku xalaashanayso ayaa ku horyaala arinkaasi garsoore maanta aduu maanta kuu yaalaa inaad cadaalad samayso oo aan cadaalad kaala kulmo ayaan rajaynayaa, waxaan u xidhanahay wanaag aan faray iyo xumaan aan reebay wax gaar ah oo iga maqan ma jirto, wax uu dugsiga abaarso iga haleeyay ma jirto, hanti aniga layga qaaday iyo wax aniga la ii gaystay ma jirto, waxaan u hadlayey waajib nabigu I saaray, dhulkeena soomaaliyeed culimo ayaa iga horaysay loo dilay wanaag ay fareen, culimo ayaa iiga horaysay loo dilay wanaag ay fareen iyo xumaan ay reebeen, culimo ka soo hor jeedsatay doorintii iyo badalidi aayaadka dhaxalka culimadaasi kaalinta ay qaateen ayaan aniguna qaatay, culimadaasi markay wanaaga fareen xumaantana reebeen waatii la laayey layntaas ilaa maanta ayaa midhaheeda la guranayaa waxaan iyagana alle uga baryayaa in uu shuhado ka dhigo, aniguna halkoodii ayaan taaganahay.

**<u>Su'aalaha Qareenka Eedaysanaha</u>**

S/J:- Ninka khaniiska ah magaciisu waa Anderson Cooper, waxaana la keenay bishii 5aad sanadkii 2016.

S/J:- Schoolka wax kale ayuu ka sii qabtay, xaflad baa loo qabtay, xafladaas loo qabtay ardaydaa loo keenay halkaas ayaa loogu qabtay, waxaana joogay Janathan Star oo ah maamulaha dugsiga, waxa uu ardayda u sheegay in uu nin marti u yahay la yidhaa Anderson Cooper oo ah weriye ka shaqeeya CNN iyo CPN ninkaas oo waraystay Brack Obama iyo Donald Trumb.

S/J:- Khaniisnimadiisu way ka duwan tahay khaniisnimada caadiga ah, waa nin la soo ban baxay oo caan ah oo aan qarsan oo isaga ayaa la qabaa.
S/J:- Afartan Dal ayaa la sheegaa in uu mamnuuc ka yahay laakiin ma sheegi karo magacyada.
S/J:- Xarunta dhaqanka ayaa keentay Khaniisiin kale.
S/J:- Intaan ogahay laba khaniis.
S/J:- Xukunkaygii hore ka dib carruur aan soo dhigay ma jirto.
S/J:- Sawirada ardayda waxaan soo dhigay 2018.
S/J:- Schoolka Abaarso waxa iigu danbaysay xadhigaygii ka hor.
S/J:- waxa ay keeneen waa wixii hore iyo wax aan caddayn lahayn.
S/J:- Joy waa baadiriyad faafisa diinta kiristaanka.
S/J:- Intaan xidhnaa ayaa la ii sheegay in kaniisadu soo dhigtay qoraal ay ugu ducaynayso hawlo ay u aadayso Somaliland.
S/J:- Joy waan baadhay waxa ii soo baxday in ay baadariyad tahay, in ay Nayjeeriya ka soo jeedo, iyo in ay jaamacada Barwaaqo Gudoomiye ka tahay.
S/J:- Meelna kumaan sheegin in ardayda Schoolka Abaarso ay yihiin khaniisiin ama khaniisnimo loo dhigo.

**<u>Su'aalaha X.X Ilaalinta</u>**

S/J:- Ardaydaa ii keenay khaniiska.
S/J:- Ma arag ardayda meel loogu sheegay in uu khaniis yahay.
S/J:- Wax khaniisnimo ah oo uu ardayda u sheegay maan arag, muuqaalka aan aragnay.
S/J:- Waxa la sameeyey ku sii dhex deynta, hool weyn ayaa ardayda loogu keenay, wuxuu ka sheekeeyey taariikh nololeedkiisa, ku sii dhex deyntii ardayda loo keenay barxada ayey sawiro kula galeen.
S/J:- Khaniisnimadiisa ardayda ugamuu sheekayn.
S/J:- Sidaa uu sheegay maan odhan, waxaan idhi waxay doonayaan ayaan idhi in ay ku shubtaan.
S/J:- Maya hadalkan maan qorin, tan kalena maan qorin.
S/J:- Waxa jira bogag badan oo magac Cabdimaalik Muuse Coldoon ku qoran ana mid ka mid ah ayaan leeyahay.
S/J:- Haa waan idhi xadhigaygu waa aar goosi.
S/J:- Waxa laygu ciqaabayaa wanaaga aan faray iyo xumaanta aan reebay, adaana lay kaa adeegsaday.
S/J:- Maya, hal qof oo ay Joy diinta kiristaanka kala hadashay ma sheegi kari.
S/J:- Illaahay Qowmu-luudka ayuu halaagay.
S/J:- Waxaan u hadlay ninkani waa nin khaniis ah, khaniisnimadiisa awgeed ayaaba ah wax fool xun in ardayda lagu sii dhex daayo.

S/J:- Qofka doonaya in uu dadka baab'iyo ama khaniisnimo baro si toos ah uma sheegayo ee si dadban ayuu ugu barayaa.

S/J:- Joy Essa waxay diinta kiristaanka ugu jirtaa halka uu Sh. Dirir diinta islaamka ugu jiro.

S/J:- Waxay la mid tahay Joy Essa Sh. Dirir oo taga dhulka ay Yuhuuda haysato oo School loo dhiibo oo ay soo dhaweeyaan dadka halkaa joogaa.

S/J:- 2017 waa lay siiyey shahaadadaas.

S/J:- Waxa dhacday berrigaa in aan doonayey in aan shahaadadaas doonto, waa lay xidhay Farxaana Xeer-ilaaliye layga dhigo.

S/J:- Waan xidhnaa, waxa ii gudoomay nin aanu saaxiib nahay oo weriye ah.

S/J:- Abaalmarintu way kala duwan tahay, ilaa 70 qof ayaa guulaysanaya, midba waxa ayuu ku guulaysanayaa.

S/J:- Ma jirto in Schoolka dagaalkayagu uu halkaa ka bilaabmay.

S/J:- Waan u sheegay culimada.

S/J:- May cid aan fadeexadeeyey ma jirto aan ahayn in aan badbaadada ubadkeena ka hadlayey.

S/J:- in ay kaniisadu qoraalkaas qortay waa la ii sheegay anoo xidhan.

S/J:- Schoolka Abaarso marna ma tagin.

S/J:- Jaamacada Barwaaqo marna ma tagin.

S/J:- Waxaan qorayo waan hubsadaa inta badan.

S/J:- Xildhibaano badan ayaan maqlayey oo leh laaluush ayaa la bixinayaa.

S/J:- Marna kamaan hadal arintaas.

## Gaba-gabada X.Xeer ilaalinta

Aniga oo cuskanaya Qod: 172XHC marag muujinta hore ayaa layga hayay sido kale anoo cuskanaya qod:119(1)(a) XHC waxaan maxkamada halkan ugu soo gudbinayaa gabagabada dacwada sum tahay ddl/1055/2021 ee uu ku eedaysan yahay c/maalik muuse coldoon, kaas oo aan kusoo eedaynay qod:328,250,490,469,452,(3) XCG. Eedaysanaha markii loo akhriyay xaashida eeda si wafaqsan qod:103-104 XHC wuxuu dhamaan ku jawaabay ma qabo mid mid ahaan, kadib marxaladii oogista si wafaqsan qod:110-114 XHC waxaan maxkamada hor keenay (9) marag kuwaas oo dhaar kadib maragoodu si shaki la,aana uga hor cadeeyay danbigaa aan kusoo edaynay. Kadib marxaladii difaaca eedysanaha si wafaqsan 116xhc wuxuu hadlay isagoo dhaarsan lamana iman wax difaaca. Waxaa uu qirtay in uu canjaladii uu isagu lahaa aanu maxkamadahorkenay isagu uu duubay laakiin wuxuu dafiray qoraaladii aan maxkamada usoo gudbinay ee bartiisa facebook iyada qoraalo cadaynaya inuu qoray balse uu sheegay meelo kale badan jiraan. Taasna waxay cadaynaysaa inuu maamulo dhamaantood kuna qoran tahay

c/malik muuse coldoon. Video yada uu keenay kama rogin eedaysanaha eedahaan ku soo eedaynay dulucda dacwadana aan wafaqsanayn. Hadaba waxaan si shaki la,aan ah u cadaynay in danbi dhacay eedaysanuhuna yahay kii galay si wafaqsan Qod:163 XHC, sidaa darteed waxaan maxkamada ka codsanaynaa in edaysanaha lagu xukumo qod sharci ee aan kusoo eedaynay ee maxkamada kaga hor cadaaday.

**Gabagabada Qareenka Eedaysanaha**

Maxkamada sharafta mudan aniga oo ah qareenka eedaysanaha C/maalik Muuse Coldoon intaanan u gudbin gabagabada dacwada waxan maxkamada ugu soo gudbinayaa si wafaqsan Qod: 172 XHC falaashtii 2aad iyada oo tii hore oon soo gudbinay tana waxa ku jira cadaymo difaac u ah muwakilkayga.dr ahmed xuseen oo schoolka abaarso ka sheekaynaya caruurtiisana kala baxay, waxaa kaloo ku jira christian oo kamida maamulka bordhin barwaaqo ahna dumarka isku jinsiga ee is fuula u oleleya waxaa kaloo ku jira mid kamida. Maxkamada sharafta mudan anoo cuskanaya **Qod: 119(a) XHC** waxaan maxkamada usoo gudbinayaa gabagabada dacwada sumadeedu tahay **DDL/1055/2021** maxkamada sharafta mudan muwakilkayga aan qareenka u ahay c/malik muuse coldoon xafiiska xeer ilaalintu wuxuu ku soo eedeeyay 5 eedood hasa yeshee x.xeer ilaalintu maaha mid wafaqsan qaabka sharci u dajiyay xaashida eeda waana 5 eedood. Xaashida eedu maaha mid wafaqsan Qod:71 XHC waayo schoolka abaarso hal dhacdo ayuu laba jeer soo kala celiyay eeda 1aad iyo eeda 5aad waa isku mid hal dhacdo hal qodob ma wada qaadato. Marna uu ka dhigay 326-452 ka kala dhigay, Maxkamada sharafta mudan marka intaa laga imaado eeda 2aad iyana waa lamid eedaysanaha markii loo akhriyay xaashida eeda si wafaqsan Qod:103-104 XHC waxaa uu ku jawaabay ma qabo danbigaa. Intaa kadib x.xeer ilaalintu wuxuu maxkamada horkeenay (9) marag hase yeshee 9 kaa qof midina kama sheegin 184 XHC marag wafaqsan qodobkaa sababta oo ah maragu waa sadex wixii arag ah iyo wixii taabasho ah iyo wixii maqal ah wax ka baxsan ma jirto dhamaan maragyada uu x.xeer ilaalintu maxkamada hor keenay maxkamada isagoo iskii u akhriyay oo yidhi noocaasu soo dhigay ma jirin waxay ahaayeen uun wararka suuqa wareegayay ayuunbay sheegeen dad lasoo cabeeyay ayay ahaayeen si kale hadaan udhigo dhamaan maragyada uu keenay dacwadii hore maragyadeedii waxay fureen unbay fureen. Muwakilkayga aan qareenka u ahayna lagu xukumay si wafaqsan **Qod:105 XHC** qofka laba jeer lama wada xukumi karo dhamaan maragyadii dacwadii hore unbay ahaayeen waxaana cadayn u ah hadii ay jiri lahayd c/maalik hal sawir oo uu soo dhigay, balse isla iyagii unba lasoo uruuriyay mudadii uu xidhnaa waxay ahayd x.xeer ilaalintu hadii uu hayo cadaymo way lasoo bixi lahaayeen. Waa dad lasoo cabeeyay qofkastaa isagoo xanaaqsan ayuu halkaa imid waxaa kaloo cadayn noo ah maxkamada sharafta mudan mid kasta su'aal ayaan

waydiinay waxaad aragtay iyo goortaad aragtay noo sheeg kumuu jirin hal qof oo si saxa u sheegay. Qofkana laba jeer danbi looma wada ciqaabo hal danbi. Maxkamada sharafta mudan marka laga imaado intaas x. Xeer ilaalintu wuxuu keenay laba qoraal oo ah wuxuu sheegay inaanu midna qorin isaguna ahayn page kaa ku qaran yahay c/maalik muuse coldoon hadaba markii loo gudbay **Qod:116 XHC** wuxuu isku difaacay dhaar dhamaan arimahan mid mid ayuu isku dul taagay. **Eeda 1aad** oo ah xafiiska xeer ilaalintu ku sheegay in coldoon sheegay in abaarso yaalo dhaqan guracan taasna shaki kama taagna hablo xjaaban iyagoo xarunta galay schoolka iyo iyagoo dirac iyo surwaalo xidhan jireen. Qofkaas ma waxbuu korodhsaday mise waxbaa iska badalay.ma garan karo inay dawlada iskugu mid tahay inantaa xijaabka xidhan iyo taa aan xijaabnayn. C/maalik inta uu shegayna waa intaas. Sido kale waxaa is waydiintu tahay maanta ma yeeli kanaa in ardayga macalinkiisu yahay Alshabaab dhaqankiisa ardayga wax ha u dhigo. Suurto gal maaha suurtogal maaha inuu kaga imaado isagoo saamayn. Khaniisna waa khaniis. C/maalik ma sheegin. **Eedda 2aad** oo ah dacaayad qaran dumis ah x.xeer ilaalintu baadhihii ay maxkamada hor keentay markii aanu waydiinay inuu soo baadhay ayuu noo sheegay. Waxay se tahay ma jiraan labaduba way jiraan schoolka abaarso in la keenay dadkii ugu guracnaa. Chiristian oo ah gudoomiyaha u ololeeya dadka isku jinsiga. **Eedda 3aad:** waxaa uu sheegay muwakilkaygu inaanu qorin isagoo dhaarsan x.xeer ilaalintu taa lidigeda ma keenin in uu isagu qoray iyo in page kiisa yahay ma jirto mana garanayo. Eedda 4aad: oo ah golaha wakiilada muwakilkaygu wuxuu sheegay inaanu qorin isagoo dhaarsan. **Eeda 5aad:** oo ah school ayaad muuqaalo ka faafisay waxaa dadkii hore dib uga shekaynayn mooyaane xafiiska xeer ilaalintu may kenin waxyaabaha suuqa wareegaya hal warqad hal sawir oo muwakilkayga page kiisa soo dhigay jirin muwakilkayga aan qareen u ahay wuxuu page kiisa ku shegay kaliya in gudoomiyaha maammulaha ka ah tahay baadariyad taasna hadal kama taagna iyo shaki toona. Iyo in baadariyada oo ay kiniisadu soo hanbalyaysay somaaliland hawlaha diin faafinta ay u joogtay waxaa intaa dheer sadex marag ayaan soo gudbinaynay laba askari iyo mid askari hore u ahaan jiray waxay furayeen waxaa ay too ugu taagnaayeen ee school k aka dhacayay john inaanu hablaha ka dhex bixi jirin lana ciyaari jiray basket polka, waxay kaloo ay sheegeen in john galabtii laba hablood buuraha la lugayn jiray waxaan ka xunahay in sadexdii marag loo hanjabay la kaxeeyay dawladuna ay rabto inaan la sheegin. Ugu danbayntii x.xeer ilaalinta 5eedood oo ay sadex isku mid yihiin waxay ahayd sida ay dhigayaan 110,163 inay si shaki la,aan ah ugu cadeeyaan inuu galay danbigaa ay kusoo oogen hase ahaatee way ku guul daraysteen qofkana laba jeer laguma wada qaado. Sidaa darteed waxaan maxkamada sharafta mudan ka codsanayaa si xushmad mudan maadama muwakilkaygu jirin wax danbiya oo uu galay inaanay noo

raacin waaxahaa fulinta xooga isticmaalaysa. Iyo inay usoo celiso xoriyadiisa.

## Codsiga eedaysanaha

Waxaan kaa codsanayaa ina kitaabka laygu xukumo waxkale laygu xukumin, awood dawladeed ayaan ugu xidhanahay inaad iiga garsoortid. Garsoore waxaan u xidhanahay laba qolo oo is bahaystay kuwo diinta duulaan ku ah iyo kuwo awood dawladnimo adeegsanaya ee saaka aniga oo katiinadaysan iigu kaa keenay goobtan ha iiraacin garsoore,dad isku hayba ayaa xadhigayga ka hadlay oo qaarkood ku baaqeen in lay dilo waxaana ka mid ahaa C/raxmaan Cadami,Maxamed Cabdi,Maxamed Maxamuud Aadan Siiro walaalkii,hadii ay cadaaladi jirto kuwaa in la maxkamadeeyo ayay ahayd, waxaa dheer adiguna adna la hayb baad tahay oo maba ay ahayn in kiiskayga laguu dhiibo. Maanta waa if barina waa aakhiro ee ilaahay raali gali oo cadaalad same.

## Ujeedo: Xukunka Dacwadda

Maanta oo ay tariikhdu tahay: **03/02/2022**, waxay Maxkamadda Gobolka M/jeex oo uu **Gudoominayo Garsoore Xasan Axmed Maxamed** oo uu **kaalinayo kaaliye Cabdiraxmaan Cali Cabdi** u fadhiisatay fadhi furan ku dhawaaqida xukunka dacwadda ciqaabta ah ee sumaddeedu tahay **MGH/DDL/1055/2021,** si waafaqsan **Qod.100,120 XHC.** Waxaana fadhigan Maxkamadda goob-joog ku ahaa xeer-ilaaliyaha dacwadda iyo eedaysanaha, maxkamaddu waxay xukunkeeda u cuskatay qodobada iyo asbaabta sharci ee soo socda:-

## Asbaabta Xukunka Dacwadda

**Maxkamadda Gobolka M/jeex Hargeysa: -**

**Markay Aragtay: -** Galdacwadeedka ciqaabta ah ee sumadiisu iyo dhinacyadiisuba sare ku xusan yihiin.

**Markay Aragtay:** Xaashida Eeda Ee Ay Sumadeedu Tahay ***Xig/H/1232/2021,*** Ee Ku Taariikheysan ***12/10/2021,*** Maxkamadana Soo Gashay ***Isla taariikhdaa sare ku xusan,*** **Kuna Eedaysanyahay Eedaysane C/maalik Muuse Coldoon.**

**Markay U akhriday:-** maxkamaddu xaashida eedda Eedaysanaha Maxkamadda hor fadhiya, sida waafaqsan **Qod,103 XHC,** isla markaana u sharaxday jawaabaha uu xaqa u leeyahay iyo saamaynta jawaab kasta ee ku xusan **qod, 104 XHC**,waxa ku jawaabay sidan:

- Eeda 1'aad ma qabo
- Eeda 2'aad ma qabo

- Eeda 3'aad ma qabo
- Eeda 4'aad ma qabo
- Eeda 5'aad ma qabo.

Intaa ka dib maxkamaddu waxay fartay xafiiska xeer-ilaalinta in ku cadeeyo eedaha uu kusoo eedeeyay eedaysanaha.

Markay u gudubtay: Marxalada dhagaysiga maragyada X.X.Ilaalinta waxana ay maxkamadda keeneen 9 Sagaal marag oo iskugu jira waalidiinta ardayda dhigata ama dhigan jirtay Abaarso School iyo arday dhigata Jaamacada Barwaaqo iyo baadhaha dacwada oo maxkamaddu dhamaantood ku dhaarisay marag furkooda nuxurka maragfurkooduna si faahfaahsan ugu xusanyahay garmaqalka dacwadda.

Markay u gudbay:- Marxaladda Difaaca Eedaysanaha si waafaqsan Qod:116 XHC,Eedaysane C/maalik Muuse Coldoon waxa uu isku difaacay isagoo dhaarsan isagoo eed walba sideeda gaarka ah iskaga difaacay waxana uu nuxur ahaan ku xusan garmaqalka dacwada.

**Markay u gudubtay** M/muujinta si waafaqsan Qod:172 XHC,waxa uu xafiiska xeer-ilaalintu maxkamadda marag muujin ahaan ugusoo gudbiyeen hal muuqaal iyo laba qoraal, waxaa sidoo kale Qareenka eedaysanaha iyo eedaysanaha laftiisaba maxkamadda usoo gudbiyeen Cadaymo,Muuqaalo,Sawiro kuwaas oo ay dhamaantood marag muujin ahaan usoo gudbiyey si ay difaacooda ugu xoojiyaan.

**Markay Dhagaysatay:-** Marxaladii Gabagabada xafiiska xeer-ilaalinta si waafaqsan Qod:119{1,A} XHC,waxa uu xafiiska xeer-ilaalintu maxkamadda ka hor jeediyay gabogabadiisa oo ku xusan garmaqalka dacwada,nuxur ahaana codsaday in maadaama ay eedaysanaha ku cadeeyeen qodobada sharci ee ay kusoo eedeeyeen in lagu xukumo ciqaabta ay dhigayaan qodobada ay kusoo eedeeyeen.

**Markay Dhagaysatay:-** Marxaladii Gabagabada Qareenka Eedaysanaha si waafaqsan Qod:119{1,B} XHC,Wuxuu ka hor jeediyay maxkamadda gabogabadiisa oo ku qoran garmaqalka dacwada,nuxur ahaana codsaday in

maadaama xafiiska xeer-ilaalintu ku guuldaraystay in muwakilkiisa ku cadeeyaan in uu ku gafey qodobada sharci ee lagusoo eedeeyay si shaki la'aan ah si waafaqsan **Qod: 163 XHC** In xoriyadiisa loo celiyo.

**Markay Dhagaysatay:-** Codsigii u danbeeyay ee Eedaysanaha oo ku qoran garmaqalka dacwada nuxur ahaana codsaday in uu helo cadaalad.

**Markay Aragtay:-** Maxkamaddu xaashiyaha marag Muujimaha ah ee uu maxkamadda usoo Gudbiyey golaha wakiiladu iyo Xafiiska xeer-ilaalintu oo nuxur ahaan ku qoranyihiin laba qoraal oo midna lagaga hadlayo golaha wakiilada laguna tilmaamayo gole ilaahay ku haysta shaqadiisa iyo qoraal kale oo lagaga hadlayo qaranimada Somaliland oo la yidhi wali xornimadii may qaadan,isla markaana wali waala gumaystaa.

**Markay Aragtay:-** Muuqaalka uu Eedaysane C/maalik uu duubay ee marag muujin ahaan maxkamadda loogusoo gudbiyey muuqaalka oo ka kooban 8 daqiiqo Maxkamadduna daawatay.

**Markay Aragtay:-** Muuqaalada Video.s ka ah ee eedaysanuhu maxkamadda usoo gudbiyey iyo sawirada Documents'ka iyo taariikhaha iskugu jira ee uu maxkamadda la wadaagay sharaxaadna ka siiyey mid walba,muuqaaladaas oo inta badan la xidhiidha Schoolka Abaarso iyo Jaamacada Barwaaqo.

**Markay Miisaantay:-** Marxaladii oogista dacwada ee Xafiiska Xeer-ilaalinta Maragfurka Maragyada Xafiiska Xeer-ilaalinta difaaca eedaysanaha gabogabada Xafiiska Xeer-ilaalinta iyo gabogabada qareenka eedaysanaha waxaa miisaankeeda ugasoo dhex baxay si waafaqsan Qod:202,203,204 XHC,si ay maxkamaddu u sheegto cadaymaha ay qaadatay,kuwa ay diiday sababta ay ku qaadatay iyo sababta ay u diiday qodobadan soo socda:

1. Waxaa maxkamadda u cadaatay in maragyada xafiiska xeer-ilaalintu ay si buuxda uga marag furin fal dambiyeedka ku xusan Qodobka 215 XCG oo ah dacaayad qaran dumisnimo sababtoo ah kamay

marag furin wax keenaya qaran dumis uu eedaysanuu galay sidaas darteed waxay maxkamaddu diiday marag furkooda.

2. Waxaa maxkamadda u cadaatay in maragyada xafiiska xeer-ilaalintu ka marag furin faldambiyeedka ku xusan Qodobka 452 XCG sababta oo ah maragyadu kamay marag furin in ceebaynta uu ceebeeyay iskuulka Abaarso ay tahay xukunkii hore eedaysanaha loogu xukumay inuu ka dambeeyay iyadoo ay maragyada intooda badan taariikhdu ka khaldanayd sidaas darteed maxkamaddu waxay diiday marag durkooda maadaama eedaysanaha hore loogu xukumay eedaas qofna laba jeer looguma xukumi karo dambi isku mid ah oo hore loogu xukumay
3. Maxkamadda waxaa u cadaatay in Eedaysanuhu iska difaacay dhaamaan eedaha sare ku Xusan Isaga oo Keenay wixii uu hore u baahiyey ee lagu Xukumay sidaa darteed Maxkamaddu waxay ku qanacday Difaaca Eedaysanaha
4. Maxkamadda waxaa u Cadaatay in aanu eedaysanuhu iska difaacin eeda ku xusan Qodobka 269 XCG oo ah aflagaado siyaasi iyadoo baadhaha dacwadu sheegay in aanu eedaas soo baadhin,maxkamadana ay soo gaadhay waraaqda ku taariikhaysan 1/12/2021,ee uu ku saxeexanyahay gudoomiyaha golaha wakiiladu ujeedadeeduna ahayd cadayn in aanu goluhu dhibane ka ahayn Qodobka 269 XCG,sidaas darteed maxkamaddu waxay diiday eedaas.
5. Waxaa maxkamada u cadaatay in dhamaan maragyada ama dhibanayaashu dadka ku qorani ahayn maamulka ama mulkiilayaasha jaamacada iyo iskuulka abaarso waxaan maxkamadda u cadaatay in maragyada koowad labaad shanaad ay ka mid ahaayeen maragyada dacwada hore lagu xukumay eedaysanaha isla markaana intii hore uu ka marag furay.

6. Waxaa maxkamadda u cadaatay in maraga labaad yahay marag ka arinta eedaysanaha isagoo meel fogaare ah uga hanjabay eedaysanaha isaga oo yidhi hala dilo iyadoo eedayasuhu marag muujin ahaan usoo gudbiyey isaga oo sidaa leh.
7. Waxa maxkamadda u cadaatay in dhamaan maragyadu aanay garanayn waxa uu eedaysanuhu baahiyey inay tahay sawiro iyo in ay tahay muuqaal isagu hadlaayo iyaga oo dhamaantood sheegay inuu ardayda sawiradooda baahiyey balse eeda iyo marag muujinta uu xafiiska xeer ilaalintu keenay taa ka duwantahay.
8. Dhamaan maragyada waalidiinta ah waxay ka marag fureen inuu ardaydaa baahiyey eedasanuhu balse xafiiska xeer ilaalintu ma horkeenin maxkamadda cadaymaha ama maragmuujinta sawiradaas.
9. Waxa maxkamadda u cadaatay maragyada 6aad ,7aad in ay ka mid yihiin ardayda dhigata jaamacada kana warameen waxay dhigtaan balse xataa may garanayn Eedaysanaha.
10. Waxaa maxkamadda u cadaatay in aanay keenin hal marag oo eedaysnaha ku cadeeyey inuu qoray laba qoraal ee midna Qaranimada s/laad wax lagaga sheegoyo mida golaha wakiilada lagu aflagaadaynayo.
11. Waxay maxkamaddu ku qanacday in eedaysanuhu isagoo dhaarsan sheegay in aanu isagu qorin qoraalada cid ka marag ah iyo cid ka dhibane ah aanay horkeenin siduu isagu yidhi.

**Markay Aragtay:** Dhamaan Asbaabta sare ku xusan iyo Iyo **Qod: 103,104,110,114,116,119,120,121,122, 163,172,XHC, Iyo Qod: 328, 215, 219, 269, 452 XCG** Waxay Maxkamaddu soo saartay xukunkan soo socda:-

# Jamhuuriyada Somaliland
# Magaca Umadda Somaliland
# Maxkamadda Gobolka M/Jeex
# Xukunka Maxkamadda

**Maxkamadda Gobolka Maroodi Jeex- Ee Hargeisa**

1. Maxkamadu Waxay Si Waafaqsan **122 XHC** Danbi Ku Weyday Danbilaawe: **C/maalik Muuse Coldoon Ina Faadumo Rooble D/40 Jir Ah.**
2. Waxay Maxkamaddu U Celisay Xoriyadiisa Maanta Oo Ay Bishu Tahay **03/02/2022.**
3. Xukunkan Maxkamaddu Waxay u cuskatay Qod:122 XHC.
4. Xukunkan Waxaa Lagu Dhawaaqay Maanta Oo Ay Taariikhdu Tahay **03/02/2022.**
5. Xukunkan Waxa Ka Furan Rafcaaan Mudada Sharcigu Ogol Yahay.

*Alla Mahad Leh*

**{Xasan Axmed Maxamed "Mataan"}........**
**Garsooraha Maxkamadda Gobalka M/jeex Hargeysa**




**{ Cabdiraxmaan Cali Cabdi }**
**Kaaliyaha Maxkamadda Gobalka M/Jeex Hargeysa**